mazina yombi ni uko yasakuje cyane mu mujyi wa Ruhengeri. Bakaba bibaza n'impamvu byakozwe kuri telegaramu. Ese byaba byaranyuze muri komisiyo? Mbese, ni nde wemeje ko bari bafashwe par erreur?

8. Abaturage baribaza impamvu Minisitiri w'Ubutabera atavuga amazina y'abari bafashwe, n'icyo bafatiwe, n'impamvu barekuwe, ku buryo bwumvikana, ngo mbese ni ibihe bimenyetso bisabwa mu gihe cy'intambara? Ngo muzakore iperereza ryabo bose barekuwe, maze mubihe Perezida wa Repubulika amenye neza imikorere ya Minisiteri y'Ubutabera.
Ngo muzibande cyane cyane ku bacuruzi bari bafashwe, bakarekurwa mudasize n'abanyabwenge bakekwaga bakaba bararekuwe.

9. Ngo muzibuke ko Inkotanyi zaje zifite ubwenge buruta ubw'inzoka. Ngo kuba barabashije kudusebya mu mahanga, ntibananirwa no kudutera ubwoba butuma dufungura ibyitso byabo byakekwaga. Ngo muzashishoze impamvu amahanga yamagana Leta y'u Rwanda agasiga amarorerwa akorwa n'Inkotanyi. Ese mwaba mwarakurikiye ibyavuzwe n'amaradiyo mpuzamahanga.
Tutaretse n'ibinyamakuru byandikwa. Ese mwaba muzirikana ko ibyinshi byakorwaga n'inkotanyi. Ese ibyavuzwe na radiyo Vatican yo kwa Papa byo mwarabyumvise?

10. Abaturage barifuza ko mwakora iperereza ku byegera bya Perezida wa Repubulika kugira ngo amenye niba nta cyitso cy'Inkotanyi cyaba kimuri iruhande, gusa muzabikorane ubuhanga n'ubushishozi nimusanga bigoye, muziyambaze Abafaransa kuko bimaze kugaragara ko ari inshuti koko.

11. Abaturage barifuza ko mbere y'uko irangamuntu yahindurwa ko mwakora iperereza ku baturage baba baritije ubwoko butari ubwabo cyane cyane mukareba niba nta cyegera cya Perezida wa Repubulika cyaba cyarahinduye ubwoko gifite indi migambi. Mwagisangamo, mugakurikirana impamvu cyahisemo kwihisha, n'impamvu cyashatse kuba ikirumirahabiri.

Kubera ko itangazamakuru rikoreshejwe neza riba koko urumuri rw'abaturage, natwe hakaba hari bimwe tugenda tumenya ku bafashwe, twabasabaga ko, niba byabagirira akamaro kuzatubwira ku mugaragaro abafashwe n'abarekuwe. Maze natwe tubabwire icyo tubaziho kandi cyafasha igihugu.

12. Abaturage barifuza ko ubwo ZAIRE ari igihugu cy'inshuti ko ibiro by'iperereza byacu, byakorana n'ibya Zaïre mu gutahura Inkotanyi n'ibyitso byazo biba kuri GOMA. Tudasize no mu zindi ntara za Zaïre. Aha bagahera k'uwitwa PASCAL bahimbye «Nouveau riche» utuye kuri GOMA. Akaba avugwaho byinshi muri iki gihe u Rwanda rwihatiye guhashya Inkotanyi.

13. Abaturage barifuza kumenya niba urupfu rwa Colonel MAYUYA, ntaho rwaba ruhuriye n'itegurwa ry'igitero cy'Inkotanyi.

14. Abaturage barifuza ko mwakora iperereza ku bantu binjiye mu ngabo z'igihugu nyuma ya 1988. Tutaretse n'abandi bakozi b'ingeri zose zinyuranye, bahawe akazi nyuma y'uwo mwaka.
Muzashishoze niba abibye amafaranga ya Banki ya Kigali (Banque de Kigali) 47.000.000 Frw (miriyoni mirongo ine na zirindwi), niba atari ibyitso by'inkotanyi.
Muzakurikirane imikorere ya Dogiteri RUDAKUBANA Charles n'abari inshuti ze, ubu ufungiwe mu Ruhengeri, muzabaze MUNYESHYA Faustin bita RUHUTINYANYA wakoraga muri BRALIRWA GISENYI muti amanama yaberaga muri Hoteli Diplomate hari icyo waba uyaziho? Ese izo misiyo z'i Kigali buri munsi yahabwaga na BRALIRWA ntacyo zari zigamije?
Ku byerekeye BRALIRWA yo rwose ntimukayishire amakenga. Muzakore iperereza rinononsoye ku bakozi b'urwo ruganda cyane cyane ababonye za misiyo zo hanze cyangwa sitaje (stage).

15. Abanyarwanda bakeneye ko mwakora iperereza rinononsoye ku bafuratiri bavugwa muri iyi minsi ko bari i Rambura, mbere y'uko Inkotanyi zidutera. Kandi bahageze baturutse muri Uganda. Ese abo bafuratiri bazanywe na nde? bagiye bate? harashakwa ibisobanuro byafasha Igihugu. Muzakore iperereza nibibananira muzabiduhe tubikore.

16. Abaturage barifuza ko mwamenya amavu n'amavuko ya RUGENERA Marc, uteganyijwe kuzayobora B.K.; mukamenya impamvu yavuye muri B.R.D. mugakurikirana neza imikorere ya Sosiyete SICA n'abo yari afatanije nabo, muzongere kandi musesengure icyo yaba ahuriyeho na wa muntu wibye amafaranga ya B.K. (47.000.000 Frw) dore ko bivugwa hanze aha ngo hari ubucuruzi baba bahuriyeho. Aha turavuga umwe wafatiwe mu Busuwisi. Nyabuneka muzarebe amavu n'amavuko ya sebukwe. Naho aherereye muri ino minsi. Ngo mbere yo kurangiza muzabaze impamvu MUNYAMBONERA Déo atarekurwa kandi bigaragara ko ari umwere nka bagenzi be barekuwe. Kuki NYIRINKINDI Zefirini bita GASONGO wafunganywe na ba MUTUYEYEZU adafungurwa? Kandi azira ubusa?

Abaturage barifuza ko mwakoresha ubuhanga bwose mufite, maze mukamenya impamvu Minisiteri y'Ubutabera ku itariki ya 6 Ukuboza 1990 yahamagaje INKOTANYI zifungiwe muri gereza ya Ruhengeri ngo zize gufungirwa i Kigali. Impamvu abaturage batewe impungenge n'iriya teregaramu, bafite ubwoba ko wenda nabo NKUBITO yabarekurira i Kigali. Kandi aribo Nkotanyi zikomeye.

Izo Nkotanyi zahamagajwe ni izi:

1. MUNYAMBARAGA
2. MUTAMBUKA
3. GATERA C.
4. KARAKIRE
5. KAYIGEMA J.
6. MUKURARINDA
7. MBAGUTA
8. BITEGA
9. RWAMASIRABO
10. RUBAGUMYA
11. SISI Evariste
12. RWABIKA
13. RUGEMA
14. SHIRITI
15. MUNYAMPUNDU



# ABAPASITORO B'ABADIVENTISITI BABA BARAYOBOTSE KIGELI V KURUSHA UKO BAYOBOTSE KRISTO

*EGLISE ADVENTISTE DU SEPTIEME JOUR ASSOCIATION DU RWANDA-EST*

*(EAST RWANDA ASSOCIATION) B.P. 247 KIGALI - RWANDA.*

*Kigali, le 18/9/1990.*

*Bavandimwe nkunda mwese: Muraho? Nshatse kubandikira kuko hashize igihe tudahuye. Mu nama duheruka kugira, muribuka ko twasanze hari byinshi bigikenewe kugira ngo tuvuge ko dutsinze, nubwo intambwe twateye ishimishije cyane.*

*Ndifuza kubamenyesha yuko igihe twavuze ubushize cyo guterana kitagishobotse, ikindi gihe nzakibamenyesha, naho ubu hari ibindi nabyo bitoroshye bigomba kwitabwaho cyane. Ahubwo mukomeze musure inama kandi abari hamwe muye mwungurana ibitekerezo ariko mu bwenge musanganywe, mudasamara.*

*Abo ku Mugonero mujye mubishyikirize Pastoro Munyandamutsa C. nawe azabyumvikanaho na Nkuranga, bashake uko bitugeraho vuba. I Gitwe ibihe Nsengiyumva Elie na Rwakigarama Aaron bamaze kubishyira hamwe Pastoro Rwakigarama ntazabura uko abitugezaho. I Butare naho Bucyibaruta azajya abishyikiriza Marin Gatanazi nawe abitugezeho.*

*Abakiga tubahagurukire cyane, ntitugomba kuruhuka nubwo tumaze kugera ku gikorwa gishimishije, mukomereze aho. Mubavuge nabi mu bazungu cyane cyane, babange. Tubasige ibyaha by'uburyo bwose, ibishoboka n'ibidashoboka, ariko mu bwenge. Tubateze abaturage, kugeza ubwo na bene wabo bazabanga, bagasigara aribo babavuma.*

*Ubu abazungu dufite bamaze kwemera ko abahutu b'abakiga ari babi. Ubwo Musaza tumukubise hasi ubutazasubiza amaso inyuma, Niyibizi S. aheze i Burayi yatinye kuza, Nzahumunyurwa yavuye mu nama za Union, Maniraguha yazivuyemo. Kubona abo bagabo rero batakivuga tugomba kubyirata cyane. Abasigaye sibo bazatunanira. Twarabashoboye.*

*Ubu rero Seraya Mangukira niwe usigaye atubangamiye cyane. Burya ni mubi cyane. Tumuteze abazungu bamwange, nibatamukuramo nawe azajya gukora ahandi. Tuzavuge ko arya Ruswa. Tuvuge ko bamutura. Maze abazungu nibatubaza, tuzavuge ko natwe ariko tubyumva hose babivuga, ko bishobora kuba ari byo. Dushyireho abantu bo kubavuga mu muganda, mu mataxi, mu biterane, hose mbese babataramane. Ariko mwe ntimukavuge, mujye mutega amatwi nk'abashaka kubumva, mujye mubyemera mutabyemeye, ariko mukore ku buryo babibahamiriza.*

*Rwamiheto tuzavuga ko arogesha kandi ko anywa inzoga, ko bizwi neza. Ntimugatume Ntakirutimana E. asubira kuri candidature i Butare, bose tubahumanye bahindane, na bene wabo babange, bazatugarukira.*

*Ibyo twavuganye ubushize ntibitinze, iminsi irabarirwa ku mitwe y'intoke. Imyiteguro yose yararangiye, hasigaye gukoma imbarutso. Dushake ko bihinduka hose rero bidasize mu idini. Ntibizaturushya. Burya abantu bajya iyo bigiye, nitumara kumaramo ababo bazayoboka.*

*Umwanzi ni umwanzi ntukamubabarire na rimwe. Ntugasuzugure umwambi naho waba ugimbye, pfa kuwurasa. Mukore iyo bwabaga, mumenye ko badusubiranye inyuma baduhezayo, ntibigashoboke rero. Niteze informations zibaturutseho. Mubateranye cyane cyane na bene wabo.*

*Murusome muruce.*

*K.A. Rugelinyange.*

Niba koko aba ba Pasitoro bari bazi ibi bintu, byaba biteye agahinda. Inzego zishinzwe umutekano zari zikwiye gukurikiranira hafi ikibazo, byaba impuha akaba ari amahoro, byaba impamo koko ko bari babirimo nabo bagashyikirizwa ubucamanza.

— Turasaba Mutsinzi gusobanura neza ibyo yanditse kuri Pasitoro Musaza (mu Ijambo n°...)

# KA KANAMA KARI KAYOBOWE NA NKUBITO ALPHONSE NGO KABA KARAREKUYE INKOTANYI N'IBYITSO BYAZO, KIYUHA ICYUYA KURUSHA ABAKIBIZE BAZIFATA.

## YEWE ! NYAMWANGA KUMVA NTIYANZE KUBONA !

Mbandikiye ngira ngo mungereze iyi nyandiko ku basomyi ba *Kangura*. Nkimara gusoma inyandiko nyinshi zivuga iby'ifungurwa rya bimwe mu byitso by'Inkotanyi n'ibindi bivugwa hano hanze ku byerekeye kariya kanama gashinzwe kurobanura abere n'Inkotanyi ubwazo n'ibyitso byazo, nkimara kumva ikiganiro Minisitiri w'Ubutabera yagiranye n'Abanyamakuru, nahise mvuga nti «*nyamwanga kumva ntiyanze kubona*».

Mu by'ukuri, ntawe uyobewe ko twatewe n'inyangarwanda ziyise inkotanyi. Izo nyangarwanda zikaba zarabiteguye igihe kirekire, mbese ubwo zaduteraga kera zigakubitwa inshuro ntabwo zagiye ngo zirekere aho, ahubwo zagiye gutegura igitero simusiga kizaturimbura. Mu gutegura rero icyo gitero zashatse ibyitso mu bacuruzi, mu basirikare n'abasiviri mu binyamakuru byo mu Rwanda no mu mahanga... Ibyo byitso rero byaje gufatwa birafungwa maze ka kanama gashinzwe kujonjora kari kayobowe na NKUBITO si ukubarekura kiyuha icyuya kurusha abakibize babafata.

Abanyamakuru rero baje guterana bageza kuri Minisitiri w'Ubutabera ibintu uko byifashe, bamubaza icyo abitekerezaho maze yica amatwi, maze aho ndi nti «*NYAMWANGA KUMVA NTIYANZE KUBONA*».

Abanyamakuru bamubwiye ko abantu aha hanze binubira imikorere ya

kariya kanama ko bafunguye abantu bafite ibimenyetso abaturage bazi neza; ko bamwe ari bo bagiye barasa; ko abagiye barasa ari bo bari babacumbikiye; cyangwa se amagambo bagiye bavuga abigaragaza...
Maze arabasubiza ati «*ahubwo uzakomeza gukwiza impuha aragowe, azakurikiranwa n'ubutabera*». Ubwo abanyamakuru bakomeje basobanura ko ibyo ari byose ikintu kivugwa n'abantu benshi ahanini kiba ari cyo, ndetse hari n'uwamubwiye izina ry'uwarekuwe ati uwo aracyafunze akomeza avuga ko ari impuha, ko uwaba azi uwarekuwe afite ibimenyetso simusiga yazaza akamumubwira cyangwa akamwandikira.

Ibyo rero Minisitiri nkaba nsanga yarirengagije avuga ngo abavuga ko abantu bafunguwe ari impuha kandi we ubwe iyo yivugira imibare y'abantu bari bafashwe, abafunguwe n'abasigaye, ukagira ngo icyo afite ni imibare nta mazina afite. Ubu se ni nde uyobewe ko SEBERA, LANDO, GAKWAYA, VICE-GOUVERNEUR... bafunguwe hakaba hasigayemo abafatiwe kutubahiriza amategeko y'umukwabu kubera kuba abatindi batagira isaha ibabwira ko igihe kigeze, cyangwa inzara yamwica agapfa kugenda ajya gusaba icyamuramutsa, cyangwa bigatuma arenga imbibi za komini.

Lisiti niwe uyifite nayirebe arebeho umugore witwa JERUTRIDE ufite ubwenegihugu bw'ububiligi wafashwe agafungurwa, ariko ngo amaze kugera iyo mu mahanga ngo yaba yaraduharabitse bigatinda.

Bamubajije uko bateganya abigenza mu gihe abaturage bafashe abantu bafite ibimenyetso simusiga akanama kakabarekura, igihe bazashaka kwihanira, byose akomeza kuvuga ko ari impuha kuko ntako yari kubisubiza kandi azi ko ibyo muri NGORORERO byafashe intera yo guhagarika Superefe na ba Burugumesitiri. Bamubajije uko bazabigenza kugira ngo abafunguwe mu gihe bagishakisha ibimenyetso kugira ngo badatoroka, ati «ni impuha», kuko ntacyo yari kuhasubiza kandi azi ko KAJEGUHAKWA yatorotse kandi yari arinzwe. None se koko iyo Minisitiri avuga ko nta barekuwe ngo ni impuha, kandi yatangaza imibare y'abarekuwe ugasanga hasigaye ngerere ubwo aba yumva ari mu kuri koko!

Yarakomeje avuga ko turi igihugu kigendera ku mategeko ngo uzakwiza impuha azabihanirwa yihanukiriye, ngo uzaba azi uwafunguwe azwiho ibimenyetso ngo bazamwandikira yongere afungwe. Maze nanjye nti «ikurira umwana ikakurusha uburakari». Mvuze ko ikurira umwana ikakurusha uburakari kubera ko ari urwatubyaye ruri kugabwa, none twavuga uko ibintu bimeze ngo nitwe tugiye gufungwa.

None se Minisitiri aratwaka inyandiko zimeze zite zaruta iza NGEZE Hassan wavuze ati «mugiye guterwa»; ati «KAJEGUHAKWA nimutamufunga azabacika»; ati «mfite amafoto y'ibyitso by'Inkotanyi byituriye i KIGALI»; aho kubikurikirana ngo anketi zikorwe, abo bifashe bafungwe naho ubivuze agororerwe, ahubwo bakaba bamubitse muri 1930 ngo tubanze dufatwe. Turi igihugu kigendera ku mategeko, ariko njyewe nkemanga ayo mategeko kuko iyo ageze kuri KAJEGUHAKWA n'INKOTANYI ze aca inkoni izamba kandi bo baba bariciriye urwo gupfa bagambanira Igihugu.
Nkemanga ayo mategeko kuko mbere twayakurikizaga mu BUMWE, AMAHORO n'AMAJYAMBERE none ubu tukaba tudakwiye kuyakurikiza ku bafite intego y'UBUCAKWINSHI, AMAHANE bitubuza AMAJYAMBERE.

Dore rero njyewe amategeko mbona akwiye gukurikizwa muri iki gihe cyo kuva ku itariki ya 1 Ukwakira 1990:
Kariya kanama kari kayobowe na NKUBITO utazi ibya gisirikari, gakwiye gusimburwa n'Urukiko rwa Gisirikari rugizwe n'abasirikari bo bazi iby'intambara, uwo barushyikirije ibimenyetso bikigaragara agahita akatirwa ako kanya kandi ndakeka ko igihano cy'uwagambaniye Igihugu nta kindi akwiye usibye gupfa, kandi ako kanya. Aha ngejeje bitumye nibuka umugani waciwe na H.B. HABYALIMANA mu nyandiko ye yise «IRYA MUKURU RIHORAHO» aho agira ati «IGIHUGU KIDAHANA GIHANURWA N'INYEMA».
Dore ntange urugero rw'uko amategeko asanzwe atariyo akwiye gukurikizwa ubu:

— Ufashe umuntu umubajije ibya ngombwa ati «narabitaye», uti «ese komini yawe ni iyihe»? ati «ni NYAMABUYE», uti «ese perefegitura yawe ni iyihe»? ati «ni KIGALI», akaba ari nta kindi yakubwira, urumva ko nta kindi kimenyetso kiba gisigaye uretse kumenya ko uriya muntu atari umunyarwanda; ahasigaye agakatirwa.

— Urundi rugero: Umuntu araye arasirá iwe, abaturanyi be barabivuze arafashwe nawe arabyemeye, urumva ko akwiye gukatirwa ako kanya.

— Najya kuburana hashize iminsi azavuga ati «numvise abantu barasira mu rugo ndi mu nzu nanjye simbazi bari bagiye kur[illegible] na njye», bati «ko wabyemeye [illegible]», ati «nabyemejwe n'inkoni». Abe abaye umwere.
Muri make rero icibwa ry'in[illegible] ryo mu mahoro ntabwo ari ry[illegible]wiye gukurikizwa mu ntambara.

Muri make ibyo kuvuga muri i[illegible]e ni byinshi, ariko nyiramaso yerek[illegible]bike ibindi akirebera, nagira ngo [illegible]rire abazasoma iyi nyandiko ko nk[illegible] ko ibikomerezwa bifatanyije n'[illegible]anyi byafunguwe ko igihe bizafatir[illegible]nda zabyo ko noneho mbona tuta[illegible]oka.

Ibikemangwa byinshi kuri ka[illegible]ama kari kayobowe na NKUBITO [illegible]nye dusaba ko Inkotanyi n'ibyit[illegible]zo byarekuwe bikwiye kongera [illegible]twa noneho bigacirirwa ur[illegible]za n'Urukiko ruburanisha abahu[illegible]nya Umutekano wa Leta «Cour de [illegible] de l'Etat», ababafashe bamaze k[illegible]za icyo babafatiye. Bitabaye ib[illegible]acu kazaba gashobotse.

Nongere nti «*Nyamwanga [illegible]mva ntiyanze kubona*».

*SEBAGABO [illegible]onse*
*GIKONDO — [illegible]ALI.*

**Igihe kirageze kugira ngo H[illegible]RIMANA ashyireho ABANYAM[illegible]GA be bihariye nibura 6 nk'uko bim[illegible]ndi, bityo umwe yarasanganywe ya[illegible]rwa kumubwira inkuru nshya run[illegible]ndi agahita abikora, bityo n'ibivug[illegible]hari imirimo yaba imubana myinshi [illegible]nge yose, ako kantu ntikazongere k[illegible]**

# MINISITIRI W'UBUTABERA NA POROKIRERI NKUBITO BARACYAKEMANGWAHO BYINSHI.

*SEBAZUNGU J.M. Vianney*
*GIKONDO - KIGALI.*

GIKONDO, ku wa 19 Ukwakira 1990.

Kuri NGEZE Hassan,

Intambara tumazemo iminsi twatewe n'inyangarwanda zaturutse muri Uganda yatugaragarije ko ibyo twasuzuguraga byari bitumye dufatwa nka KOWETI; nagira ngo n'ubundi uzansuzumire ibi bikurikira maze uzarebe aho ukuri kuri:

Hano i Gikondo ku itariki ya 4 Ukwakira 1990 haraye havugira amasasu mu gishanga, ku buryo twaje twebwe abaturage b'ino i GIKONDO gukomeza kubivuga, kugeza ubwo abasirikare baje kureba muri icyo gishanga niba nta basirikare bakirimo. Baraje bakirasamo amasasu hanyuma havamo abantu biruka barabafata barabajyana ariko nta mbunda bafite. Bagiye kwa SEBERA basanga afite imbunda 6 zose zikaba zingana n'abantu bafatiwe muri icyo gishanga nabo ngo bari batandatu. Ubwo twebwe twahise twishima ko uwari acumbikiye izo nyangarwanda afatanywe nazo kandi ko ubwo nawe afatanywe igihanga ko birangiye ko nta wundi mugabo bigomba. Ubwo cya kizere ntabwo cyamaze kabiri kuko uwo SEBERA Antoine yageze kuri ka kanama karobanura kahise kamurekura, ngo izo mbunda ni izo guhiga ngo kandi abifitiye uruhushya.

Njyewe rero nkaba nibaza ibi bikurikira: Imbunda 6 zose niko zihiga, ese imbunda ihiga ntabwo ishobora kwica umuntu, imbunda yakwica intare ntabwo yakwica umuntu? Ese uruhushya rw'imbunda 6 ntiyaba yararusabye ategura kuzarasa kiriya gihe? Ese uruhushya rw'imbunda 6 ntiyaba yararuhawe ariko urumuhaye atazi umutwe ashaka kuzakora?
Naba kandi narumvise ko nabafatiwe muri icyo gishanga barekuwe ngo ibya ngombwa barabitaye kuko icyo gihe ntabyo bari bafite kandi ngo umwe abamufashe bamubajije komini avukamo avuga ko ari KIYOVU, bityo akaba yaba yari yarabwiwe KIYOVU n'umuntu wagiye kera ikiri Komini. Ese kuki SEBERA yari yarahinduye ubwenegihugu akitwa umudage yaba yarasobanuye ko yari yarabuhinduriye iki???
Ese ko mu mbunda 6 yafatanywe icyo gihe ko nta mbunda imurinda usibye izo zo guhiga ubwo yasobanura ate ko yishimiye guhiga ntashake kurengera ubuzima bwe niba izo mbunda zari zigenewe guhiga gusa. Yewe njyewe ndumva imbunda 6 ari nyinshi cyane, cyane, cyane; abantu rero bazi gutebya baba bavuga ngo yireguye avuga ko ngo imbunda zimwe zirasa ibinyugunyugu, yewe niba ari ibyo imitwe iragwira!!!
Ikindi rero nagira ngo nkubwire ni uko n'undi witwa LANDOWALIDI ufite HOTEL CHEZ LANDO ngo n'umunsi wo kwishimira gutsinda kw'inyangarwanda akaba ari we wari kuwutegura, nawe yarafunguwe. Ibyo byombi bikaba bituma nkemanga akanama gashinzwe kurobanura Inkotanyi n'abere kari kayobowe na NKUBITO watubwiye muri *KANGURA Nº 4*. Ikindi nagira ngo ngusabe ni uko ubushize wari watubwiye ko uzatugezaho ibya ba Ambasaderi bavanyweho n'ubu hakaba hari za ambasade zirimo iba, navuga ba ambasaderi 2, ngo iyo mu Bufaransa yaba yaranahiye. Wowe rero uzi gukora anketi nagira ngo uzarebe neza imirekurirwe ya bariya bantu mvuze haruguru n'abandi bose bagiye barekurwa ko NKUBITO yaba atarabarekuye ari INKOTANYI, kuko ubu nta wamushira amakenga, bityo ukazabitugerezaho hamwe n'ibyo bya ba ambasaderi. Uzaba ukoze.

*SEBAZUNGU J.M. Vianney.*

**Urwandiko rwawe twararubonye dusanga ari ngombwa ko turutangaza. Niba ibyo uvuga ari ko byagenze byaba bibabaje. Ubu natwe turakoraho anketi.**

---

# PAR QUI ET COMMENT RECONCILIER LES TWA, LES HUTU, LES TUTSI DU RWANDA ENTRE EUX???

Pour un développement parfait du Rwanda, la réconciliation nationale est indispensable. Gitera a dit que ce qui oppose les Hutu et les Tutsi est le problème du pouvoir: Les Tutsi veulent restaurer leur pouvoir monarchique. Et les Hutu n'acceptent plus de lâcher le pouvoir qu'ils détiennent conformément à la pure et parfaite démocratie. Plus que ceux qui l'ont précédé, HABYARIMANA Juvénal a plus de chance de réaliser cette réconciliation, a stipulé Gitera. Que les trois ethnies abondent dans le sens de notre Président en concrétisant une solidarité agissante.

Voici la problématique du protocole de la réconciliation nationale entre les Rwandais vue par J.H. GITERA.

*J.H. GITERA*
*B.P. 99*
*BUTARE.*

*Butare, le 7 mai 1976*

Objet: *Protocole de la Réconciliation Nationale entre les Rwandais.*

*« Ubu turashaka kunga bundi bushya Abatura-Rwanda ubwabo... Turemeza rwose ko tutagera ku majyambere n'ubukungu bw'igihugu mu myiryane n'inzangano mu Banyarwanda ».*

(Manifeste du M.R.N.D., page 7).

A son Excellence le Général Major HABYARIMANA Juvénal,
Président de la République Rwandaise,
Président-Fondateur du M.R.N.D.,

Excellence, Monsieur le Président,

J'ai l'honneur de voir dans votre aimable interpellation, à votre sortie du Guest-universitaire de Butare, lors de votre visite de la préfecture de Butare, disant: « *Monsieur Gitera, faites-moi un protocole de la Réconciliation Nationale des Rwandais entre Eux* ». Une invitation et un ordre paternel du Père de la Nation Rwandaise, pour que je contribue de mon mieux à la solution de ce grand et grave problème national.

Je me réjouis, Excellence Monsieur le Président, de communier à la vérité du Manifeste du M.R.N.D. qui pose comme base de sa réussite et de sa viabilité, la réconciliation nationale des Rwandais entre Eux, pour avancer main

dans la main vers le progrès, car, en effet, quel mouvement d'ensemble national, peut-il se réaliser dans un tiraillement de haines, d'insultes et de mépris séculaires à base raciale ou ethnique ?

En outre, Excellence Monsieur le Président, suite à ma question relative à « *Kunga Abaturarwanda* », Vous m'avez posé cette question « *Abatutsi n'Abahutu bapfuye iki, barapfa iki ?* » Ma réponse fut « *Twapfuye kandi turapfa Ubutegetsi* » le Pouvoir National Rwandais.

Pour saisir la difficulté voire même la presque impossibilité de les réconcilier sur ce sujet, voici quelques détails historiques :

Fondation du Royaume Tutsi séculaire, telle que le décrit la culture rwandaise ancestrale, tant orale qu'écrite.

Voici cet énigme d'une vérité farouche et révoltante : Nœud vital de tout le système administratif et royal Tutsi, qui exprime mot à mot :

1. Le plan envisagé par le Tutsi et bien réussi,
2. Les moyens employés,
3. Les résultats obtenus.

« *Dore umugani,*
*n'uzava ikamugani,*
*azasange ubukombe bw'umugani,*
*buziritse ku muganda w'inzu.*
*Ubusa bwaritse ku manga,*
*Agaca karacuranga,*
*Nyiramusambi asabagirira inanga.*
*Harabaye ntihakabe,*
*Hapfuye imbwa n'imbeba,*
*Hasigara inka n'ingoma.* »

En ces phrases énigmatiques Excellence Monsieur le Président, veuillez suivre et saisir l'horrible domination du Tutsi sur le Hutu et sur le Twa, ses forts et décisifs moyens pour sa réussite séculaire.

1º Plan envisagé et réussi :
« *Ubusa bwaritse ku manga* ».

Cet Ubusa, de minorité Tutsi, s'est imposé et établi avec force, sur les masses Hutu menu peuple, plus précisément sur le monceau des cadavres des Princes Hutu, dits Abahinza.

2º Moyens employés :
« *Agaca karacuranga,*
*Nyiramusambi asabagirira inanga.* »

Tel l'épervier parmi les poussins, sans défense, ainsi fit le Tutsi dans les masses Hutu, pendant que la Tutsikazi, « *Nyiramusambi* » se surpassait des charmes endormeuses, corruptrices et captivantes des Hutu pour leur perte au profit des Tutsi.

3º Résultats obtenus :
« *Harabaye ntihakabe,*
*Hapfuye imbwa n'imbeba,*
*Hasigara inka n'ingoma* ».

Ainsi finirent les nombreux Bami Hutu (Abahinza). Fini, qu'on n'en parle plus jamais.

Ils sont morts ces chiens et rats de Hutu. Ne reste en place que « *Bene inka et bene ingoma* » = les seuls Tutsi !!!

Excellence, Monsieur le Président, ici, percez et comprenez toute la méchanceté de la fine et douce tactique Tutsi du passé et du présent contre les Hutu :

« *Agaca gacuranga* », Tueries sans obstacles.
Pendant que « *Nyiramusambi asabagirira inanga* » La tutsikazi est là, bien mise à « *Guceza* ».

A mon humble avis, c'est une impardonnable et bête idiotie de nous Hutu.

**II. Balancement et écroulement du pouvoir national Tutsi.**

En 1958, sous le Mwami Mutara III Rudahigwa, une délégation de Hutu, pionniers du Mouvement Social Hutu — que j'avais l'honneur de conduire — nous nous présentâmes devant le Mwami et son Conseil Supérieur du Pays, Tutsi tous, sauf deux, réclament au Père Commun Kanyarwanda, ce Rudahigwa, Mwami Révolutionnaire et Démocratique dont la Devise était « *Imbaga y'Inyabutatu ijya imbere* », notre part proportionnelle au Patrimoine National, ainsi que la Réconciliation Nationale entre le Tutsi et le Hutu.

Comme Protocole de Réconciliation Nationale, nous demandions que : Les vénérables dépouilles de nos ancêtres, qui pendaient attachés sur le Kalinga en signe d'ignominieux servage à jamais, et en trophées immortelles, soient descendues et reçoivent officiellement une sépulture honorable.

Rudahigwa et son entourage ébahis et furieux nous déclarent « *Il n'y a pas de problème Hutu-Tutsi au Rwanda ; car, il n'y a pas de Fraternité entre les Tutsi et les Hutu au Rwanda, ils n'ont rien en commun, sinon "Domination et servage"* ». Ainsi le Mwami Rudahigwa confirma l'histoire antique :

« *Harabaye ntihakabe,*
*Hapfuye imbwa n'imbeba,*
*Hasigara inka n'ingoma.* »

A la mort de Rudahigwa, Kigeli V et son entourage veulent en finir avec ce problème difficile et impossible : Réconcilier « *SAKABAKA na RUSAKE* ».

Ils déclanchèrent le Mouvement Unariste de 1959 = Révolution sanglante de 1959-1960.

**III. Prise du Pouvoir par les Hutu.**

Le Hutu vigilant et uni, ne se laisse pas faire ; il combattit vaillamment. Sa vigilance, sa force, et son Unité lui valurent la Victoire éclatante : La Proclamation de la République Rwandaise le 28 janvier 1961, et sa stabilité présente, à sa tête Son Excellence le Général Major, HABYARIMANA Juvénal.

Ici donc, Excellence, constatez deux grands et graves conflits de pouvoir : Tutsi contre Hutu depuis 4 siècles, et Hutu contre Tutsi, depuis 15 ans.

Et il faut les réconcilier !!!

**IV. La Réconciliation.**

Qui dit Réconciliation dit Restauration, avec mille excuses et pardons mutuels, agapes fraternelles et pacte de fidélité éternelles.

Les Tutsi Mutara III Rudahigwa, Kigeli V Ndahindurwa et Consors n'ont pas pu réconcilier les Tutsi avec les Hutu, car ils ne pouvaient pas ôter aux Tutsi ce qu'ils ont enlevés aux Hutu, pour le leur rendre.

Son Excellence, notre Président de la République Rwandaise, Rwandais Hutu, qu'il se déclare, peut-il rendre en restitution de réconciliation le pouvoir National Rwandais, que les Hutu détiennent conformément à la pure et parfaite démocratie.

Excellence, Monsieur le Président ; ici la difficulté frise l'impossibilité.

**V. Protocole de la Réconciliation Nationale Rwandaise des Rwandais entre Eux.**

1º Par qui doit-elle se faire ?

Par vous, Excellence Monsieur le Président de la République Rwandaise, Président-Fondateur du M.R.N.D. car,

Plus que Mutara III Rudahigwa et son Conseil du Pays, dans leur ignorance crasse du problème.

Plus que Kigeli V et son entourage dans leur solution sanguinaire.

Plus que Kayibanda dans les vues courtes du Parmehutu raciste et régionaliste.

Plus que Tous ceux-là, Excellence, à Vous il échoit la chance et le devoir impérieux de faire et de réussir la Réconciliation Nationale des Rwandais entre Eux, car sinon le M.R.N.D. ses Manifestes, son Programme et ses Statuts, paraitraient simples beaux mots.

2° Comment réussir cette difficile et délicate opération d'une urgence extrême?

« *Sagamba ! Sagamba ! Sagamba !* »

Le jeune chantre Rwandais, du beau chant « *Sagamba* » que nous écoutons avec plaisir dans Radio-Rwanda, principalement en ces passages-ci :

« *Sagamba, urandura ibisigisigi*
*by'amatiku n'amatiriganya mu Rwandu,*
*Sagamba, ushyigikiwe n'urugamba,*
*Uwica umugambi si Umunyarwanda* ».

Ce jeune chantre Rwandais, donne une formule satisfaisante du protocole de la Réconciliation Nationale des Rwandais.

Ecoutons surtout ce vieux chantre Rwandais, qui parle droit au cœur, de son Excellence le Général Major, Président de la République, Président-Fondateur du M.R.N.D. avec une vigoureuse éloquence :

« *Sugira, Sagamba,*
*Hunda ubugeri,*
*Umugome ari ku mugozi.*
*Umugomoke ari mu ngoma !* »
« *Zirimo Nyamukurura,*
*Mukuru w'Ingoma,*
*Kurura wishyira,*
*Senya amarumba,*
*Wange Amadumbu* ».

Excellence, mon Général-Major et mon Président me permettant l'audace de faire miennes ces phrases très chargées de sens, du vieux chantre Rwandais de ce poème populaire « *Sugira, Sagamba* » j'ai l'honneur de les adresser droit au cœur et à l'âme de votre Excellence, ainsi qu'à vos collaborateurs immédiats, brulants comme vous du désir de paix, d'unité, d'égalité et de Fraternité des Rwandais réconciliés. Comme Protocole de la Réconciliation Nationale Rwandaise.

Oui, Excellence,
« *Sugira, Sagamba, Hunda ubugeri* ».

1. Sugira, « *sois Isugi, Musumba bose* ».

Sois l'Unique et le Premier de tous les fils du Rwanda, qui puisse donner au Rwanda depuis son existence la paix, l'unité, et la fraternité dans la Réconciliation Nationale et dans un élan commun du Progrès.

« *Bashokane isibo mu Majyambere.* »
Oui, Sugira, « *sois isugi Mubyara Rwanda* ».

Sois l'Unique et premier Père de la Nation Rwandaise purifiée, fortifiée parce que unifiée : le Rwanda nouveau.

*Pfukama ubyare umunyarwanda mushya, Excellence !*
*Oui, Sugira : « Sois pur et sans mélange ! »*.

2. Sagamba. Sois *Icyamamare cy'ubukombe* : ce géant, cet homme fort d'une puissance étendue, d'une action et d'une renommée au-delà des limites !

*Sagamba, Sagamba, Monsieur le Président.*

3. *Hunda ubugeri* =

Que votre personnalité, Excellence, personnifie et s'identifie au beau Rwanda, que votre action créatrice va faire ressembler à un beau et vaste champ chargé du beau pois plein et mur : « Uhunze ubugeri » = une seule variété = Umunyarwanda Mushya ; plein de blancheur et de saveur.

**VI. Comment ? et par quels moyens ?**

« *Umugome ari ku mugozi,*
*Umugomoke ari ku ngoma !*

Il n'y a pas d'autres moyens.

Oui, Excellence mon Général, Abagome et Abagomoke, dans un même champ de bataille, même équipement et même armement quelle est l'issue de la Victoire ?

Ou encore, après une victoire très couteuse que les vainqueurs et vaincus déguisés, soient admis au même banquet et aux places les meilleurs, ces vaincus rancuniers, à quoi bon la victoire = victoire d'Hannibal l'Africain.

Oui, Excellence, vous et le Rwanda, que vous personnifiez, vous ne pouvez pas « *Gusugira, Gusagamba, Guhunda ubugeri,*
*Umugome atari ku mugozi,*
*Umugomoke atari mu ngoma* » ; c'est impossible !

1. Quel est l'Umugome ?
2. Quel est l'Umugomoke ?
3. Comment umugome ku mugozi ?
4. Comment umugomoke mu ngoma ?

**1 Quel est l'Umugome ?**

C'est ce Tutsi prétentieux qui avec son Muhutu esclave et son Mutwa, bouffon et chien de chasse, se sont exilés du Rwanda pour leurs méfaits et machinent l'iniquité contre le Rwanda et les Rwandais.

C'est encore ce mututsi rancunier, qui avec son muhutu courtisan et son mutwa à ses ordres, sont blotis (*Bazinze mayora*) comme des serpents prêts à dévorer le Rwanda et les Rwandais inconscients : celui-ci et celui-là sont en communication continue, et en collaboration intime, pour venger la République Rwandaise, ses auteurs et ses possesseurs de leur affront et lèse-majesté : « *Banze umwami* ».

C'est ce méchant dragon à deux têtes une à l'extérieur du Rwanda, l'autre au-dedans. Voilà : umugome. Son existence est-elle chimérique ??? certes non !

**2 Quel est l'Umugomoke ?**

C'est ce Rwandais dont l'option est faite joyeusement et pour jamais. Il est Républicain cent pour cent. Il est militant de tout son cœur et de toute son âme du M.R.N.D. il est umunyarwanda mushya, dont l'âme est purifiée de tout complexe féodal. Il attend avec impatience son statut définitif de la constitution de la II$^{eme}$ République. Créatrice du Rwanda Nouveau.

Voilà l'Umugomoke.

**3 Comment Umugome ku mugozi ?**

Il serait sale, sauvage et indigne de la magnanimité de notre République Rwandaise, de ses Président et de ses adjoints, tous épris de paix, et d'Unité, de réinstaurer l'iniquité Tutsi : tuer, mutiler, et suspendre les dépouilles de ces Abagome en trophées sur l'étendard.

A mon humble avis, l'umugome, une fois bien véritablement identifié, il serait suffisamment lié par une loi constitutionnelle de bannissement et de dénationalisation.

De l'extérieur ou dans l'intérieur où il se trouve, qu'il ne revoit plus jamais la République Rwandaise et ses sujets, et que plus jamais il ne soit Rwandais. Contre lesquels il porte une haine mortifère.
Son bien devient bien national.

4º Comment Umugomoke mu ngoma?

A ce bienheureux Rwandais Nouveau, Paix, Unité, Fraternité et Egalité fraternelles. Il n'est plus ce Tutsi prétentieux à manèges iniques: Tueries, corruptions, ruses, tromperies.

Il n'est plus ce Twa: Chien de chasse, tueur à la volonté du Tutsi son maître et son amusement de bouffon.

Il n'est plus ce Hutu, misérable serviteur, rat de la maison, qui ne vit que des Imiranga de son maître le Tutsi.

Ils sont tous désormais Rwandais Nouveaux, Républicains, et militants du M.R.N.D.
Ils sont co-créateurs du Rwanda Nouveau et à jamais.

A lui donc, cet Umugomoke, le Rwanda et toutes ses grâces, ses charmes ses beautés dans la paix, l'unité, et le progrès.

Il appartient à la Constitution de la IIème République de statuer définitivement sur les qualités, les droits, les devoirs et les distinctions honorifiques du Rwandais Nouveau et de bannir à jamais c'est à dire «Arracher» «*Kurandura*» et «Effacer» «*Kuzimanganya ibisigisigi by'amatiku n'amatiriganya mu Rwanda, bishingiye ku moko*».

Donc, à mon avis, purement et simplement, le «*munyarwanda mushya n'aurait d'autre ubwoko que d'être Rwandais*».

En outre, Excellence, Monsieur le Président, le chantre et prophète de l'antiquité Rwandaise continue à vous parler, avec instance:

«*Zirimo Nyamukurura*
*Mukuru w'Ingoma*
*Kurura wishyira*
*Senya amarumba*
*Wange amadumbu*».

Oui, Excellence, elle s'adresse à vous, cette sagesse du merveilleux chantre Rwandais, Rwandais Hutu que vous vous déclariez, vous êtes plus que cela, de par votre destin et de votre détermination «*mu gihe mwiyemeje gufata ubuyobozi bw'igihugu*». Vous êtes, depuis lors «*Nyamukurura, Mukuru w'Ingoma*»: Quel honneur, mais aussi, quel charge!

Votre charge inaliénable est donc:

a) *Gukurura wishyira* = unifier tous et tout vers vous.

b) *Gusenya amarumba* = détruire les fractions, les groupements hostiles, les équipes de saboteurs, ces amarumba y'impyisi!».

c) *Kwanga amadumbu* = ces troubleurs de l'eau, pour qu'ils pêchent à l'aise, dans l'eau trouble.

# UMWAMI W'UMWIDISHYI WO MURI UGANDA ARACYABESHYA IBINYAMAKURU BIRIMO «JEUNE AFRIQUE».

ABIDISHYI BO MURI AFURIKA BARACYABESHYA CYA KINYAMAKURU «Jeune Afrique».

«*Les Tutsi ne veulent pas restaurer la monarchie. Ils ne savent même pas ce qu'est un roi!*» YOWERI MUSEVENI, Président de l'Ouganda dans **Jeune Afrique nº 155, p. 6**

«*Abatutsi ntibashaka kugarura ingoma ya cyami. N'ikimenyimenyi ntibazi umwami icyo ari cyo!*» Aya magambo Yoweri Museveni yayatangarije muri **Jeune Afrique** nº 155 ku rupapuro rwa 6.

Kubera ko Museveni yabeshye, ndashaka kwerekana aho ukuri guherereye.

Muri Afurika haracyarimo abayobozi b'abidishyi. Bumva ko ibyo batangaje bigomba kubera rubanda amahame, rugomba gukurikiza n'ukwemera kuzira gushishoza.
Iyo mitegekere irashaje. Ikinyoma kigomba kunyomozwa, cyane cyane nka kiriya cya MUSEVENI kiba kigamije kubohesha imbaga nyamwinshi ingoyi y'ubujiji n'ubukene bw'ubwoko bwose.

Niko MUSEVENI, harya ngo Abatutsi ntibashaka kugarura ingoma ya cyami?!

Kuki se Abatutsi mu bukwe bwa NDAGIJIMANA Yakobo (segiteri Rubona, Komini Rwerere) bamaze kwizihirwa baririmbye ngo umwami azaza?!

Twese ntawe utazi ko HITILERI yari afite umugambi wo kugira ngo abadage bahake abandi baturage bose b'isi. Abayoboke b'Inkotanyi zigizwe ahanini n'Abatutsi bafite umusaraba wa HITILERI (croix gammée) ku mibiri yabo. Ubwo se icyo si ikimenyetso simusiga cyerekana ko Abatutsi bashaka guhaka abandi banyafurika? Byongeye kandi, kuva muri 1960 kiriya gitero cy'Inkotanyi ni icya 37, kandi biriya bitero byose byari bigamije kugarura umwami n'ingoma ya gihake. Ugishidikanya nasome *KANGURA Nº 4*.

Harya ngo Abatutsi ntibazi umwami? Nyamara impunzi KIGELI V Ndahindurwa aracyiyita umwami w'Abanyarwanda. Ubihakana azasome amabaruwa Ndahindurwa yabeshyaga ko yandikiye Abanyarwanda bose ariko akayohereza gusa Abatutsi bakize. Uwo mwami nako umwana (ibitekerezo bye muri politiki ntaho bitaniye n'iby'abana) w'umunyarwanda aracyasinya mu izina ry'umwami w'Abanyarwanda.

Kuki Umuyobozi Mukuru nka Yoweri Museveni yabeshye mu kinyamakuru cyiyubashye nka *Jeune Afrique*? Ndasanga ibinyoma bya MUSEVENI biri mu rwego rw'abanyamakuru baguriwe kugira ngo basebye u Rwanda. Noneho akaba ashaka kwemeza amahanga ko Inkotanyi zidashaka ingoma ya cyami!!!
Bariya bagambiriye gusebya u Rwanda nibacishe make. Kuko n'utubazo rufite tudashobora gusubizwa n'ingoma ya gihake! Ibinyoma bya YOWERI MUSEVENI (Perezida wa Uganda akaba na Perezida w'Umuryango w'Ubumwe bw'Afurika) bihishe byinshi!

Abakunda amahoro mukomeze mubumbatire ubumwe, mukomeze mube maso, mwirinde ko Inkotanyi n'ibyitso byazo byatwihishamo kugira ngo tudatakaza ibyiza bya Revolisiyo ya 1959 n'ibya Revolisiyo mvugurura-muco ya 1973.

*Papiyasi RUBERA*
*Etudiant en vacances.*

# URUGAMBA RWARI RUKOMEYE.

Wowe usoma iyi *KANGURA*, mu myaka ijana iri imbere ntuzaba ukiriho. Uzaba warapfuye, umbabarire nanjye ni uko, mbese bazaba baraduhambye. Reka nibwirire abazaba bariho icyo gihe, mbabwire ibyatubayeho, wenda byazabaviramo isomo.

Munyarwanda wo mu w'i 2090, komera. Nagira ngo nkumenyeshe ko mu myaka ijana yashize, u Rwanda rwayoborwaga n'umugabo HABYARIMANA Yuvenali. Uwo mugabo agakunda amahoro. Yifuzaga ko amoko atatu y'abanyarwanda (abatwa, abahutu n'abatutsi) yagira ubumwe. Ubu nkwandikira iyi nyandiko, abanyarwanda twari tukiri hafi ya miriyoni zirindwi, nkaba nahamya ko uwo mubare wiyongereye.

Ku itariki ya 8 Ukuboza 1990, abanyarwanda twari tuvuye mu ntambara itoroshye twari twatewe n'Inkotanyi ziturutse mu Bugande, ku buryo iyo tutagira ubumwe hagati y'amoko mu gihugu, kuyitsinda ntibyari kutworohera.

Itangazamakuru ryubaka, ridasebanya ntirinakwize ibihuha, ryari ryemewe. *KANGURA* iyi usoma yarakundwaga cyane kuko uretse kubahiriza izi ntego mvuze, yongeragaho kurenganura uwasebejwe no kubeshyuza uwabeshyaga.
Burya ngo inshuti uyibona mu byago. N'umwanzi nibwo agaragara. Twabyiboneye Inkotanyi zikimara kudutera kuwa 1 Ukwakira 1990, ubwo ibinyamakuru by'i Burayi nka « *Le Figaro* », « *Le Soir* » na « *Libre Belgique* » bisebeje u Rwanda bigatinda.
Ndagira ngo nguhe ingero muri bimwe byatwanditseho, muri make bigaragariza amahanga ko u Rwanda rwari igihugu cyazambye, mbese ko cyari gikeneye kubohozwa n'iyo ntambara nyine.

Nk'ikinyamakuru « *Le Figaro* » cyo ku itariki ya 9 Ukwakira 1990 cyabeshye ko Ingabo z'u Rwanda zagiye ku rugamba zitabishaka. « *Peu motivés, elles (les troupes) se battent sans grande conviction* ». Birumvikana ko aya magambo yateraga inkunga umwanzi, twe akaduca intege. Erega nibwo Abafaransa n'Ababiligi bohereje indege zo gutwara abazungu babo, twe tukibaza tuti « mbese aho ntibiturangiranye? ». Icyo gihe Ububiligi bwerekanye aho ubucuti bwabwo bugarukiye!

Nawe se ko twari twatewe n'abantu barenga 10.000, ingabo zacu zitageze kuri uwo mubare, Ababiligi bakatwohererereza abasilikare 150! Icyakora iyo nkunga yateye amakimbirane aho mu Bubiligi. Nk'umunyamakuru witwaga Colette Braeckman yanditse muri « *Le Soir* » yo kuwa 9 Ukwakira 1990 ngo mbese ko Abanyarwanda n'Abazayirwa barimo gukinja bene wabo (*exécutions et nettoyage*), ngo mbese nk'abo babiligi barajya kwanduza intoki zabo kubera iki?

Undi munyamakuru wa « *Le Soir* » witwaga Véronique Kiesci, wari mu Rwanda ubwo rwaterwaga, yatinyutse kuvuga ko i Kigali hatigeze haterwa n'umwanzi, ngo ko ari abasirikare b'u Rwanda bapfuye kurasa kubera ubwoba n'igihwama (*panique communicative de soldats manquant de sang-froid...*). Muri « *Libre Belgique* » nayo yo ku itariki ya 9 Ukwakira 1990, umunyamakuru Eric de Bellefroid ati kuva mu 1959, u Bubiligi bwashyigikiye Abahutu, ngo ariko bukagenda bugabanya inkunga yabwo kuko ngo bwabonaga burimo gushyigikira Leta y'abanyamufuti « *gagné par une corruption endiablée* ». Abanyarwanda byaratubabaje cyane kubona ibihugu twitaga incuti bivamo ibihuha by'aka kageni. Icyakora twihagazeho, ubumwe bwacu turabukomeza, nabwo budufasha gutsinda.

Aho nari ku Gisenyi, nakoranaga n'ababiligi babiri bajyanywe ku gahato i Kigali ngo kugira ngo bitegure gusubira iwabo tukimara guterwa. Bagiye barira batumva impamvu Leta yabo yafashe icyemezo cyo kubakura mu mahoro bari bifitiye hano i Gisenyi.
Bagarutse batubwira ko ibyumweru bibiri bamaze i Kigali batabyishimiye na gato. Naho uwavuze ngo ingabo zacu zarwanaga zitabishaka, we sinamuvuguruza kuko birenze kubeshya. Ariko nabwo yarazikujije; none se ko zatsinze zirwana nta bushake, iyo ziza kubishaka hari uwari kuziva imbere?

Mu gihugu hose twashimye ubutwari bwa Perezida wacu n'ingabo zacu. Ku Gisenyi aho nari ndi, twashimye abayobozi baho bashoboye guhosha amakimbirane hagati y'abaturage bari batangiye gusubiranamo. Nko mu Ngororero Abahutu bari barakariye Abatutsi bashaka kubatsemba. Muri Komini Kanama naho konseye wa Segiteri Kanama yagabye igitero muri Segiteri Karambo, ariko ubutegetsi bubicungira hafi buragihosha.
Ariko se twari twatewe n'abaturutse hanze, twari kurwanira intambara ebyiri icyarimwe tukazitsinda?

Ng'uko rero munyarwanda uko ubumwe n'amahoro byadufashije gutsinda intambara y'Inkotanyi.

Ku byerekeye iki kinyamakuru usoma, abantu bamwe bakinengaga ko cyatinyukaga cyane, ndetse abandi bakavuga ko cyari gifite aho kibogamiye. Abanyamakuru bacyo ntibyabacaga intege, ahubwo bifashishaga ibyo binegu kugira ngo bagerageze gutangaza amakuru akwiye. Erega ngo igikeri cyinjiye mu gitaramo cyakererewe, kiza kibyinana umurava, ariko kigacuraganya. Abari aho barumirwa, barahagarara bati « Yego gikeri urabyina, ariko uri gucuraganya ukabizambya ». Igikeri cyarabashubije kibakabukira kiti « Sibwo naza se? ».

*KANGURA* iyi nayo, ntiramara umwaka itangiye gutangaza amakuru; ariko amafuti yaba ifite, akwiye gukosorwa aho kugira ngo ibe yahagarikwa, ikerekwa ibyo igomba gukurikiza. Nka mbere y'iki gitero twagiriwe, ibinyamakuru bya Leta byari byarituramiye. Reka Radiyo-Rwanda yo ntiyigeraga ihingutsa ko twari hafi yo guterwa. Twibazaga niba hari ba maneko u Rwanda rwacu rwagiraga bikatuyobera. Aho ruterewe, byagaragaye ko tubuze aba « diplomates » bo kutuvuganira mu mahanga. Perezida wacu na Minisitiri w'Ububanyi n'Amahanga nibo bagerageje guhosha ibihuha Inkotanyi zari zarakwije ku isi hose, tukabona ko n'abo ba « diplomates » bari bakwiye kwiyongera. Kubona Inkotanyi ziturusha abantu bo kuzivugira mu mahanga byari biduteye isoni.

Ndangije iyi nyandiko nkwifuriza ubuzima bwiza no kubana n'abaturage bose aho bava bakagera, nta vangura ry'amoko cyangwa se ry'uturere.

*MUSAFILI Hilde,*
*Gisenyi.*

